GAP भाषा
A MULTILINGUAL JOURNAL OF RESEARCH
( ISSN – 2582-8770 )
Globally peer-reviewed and open access journal.

# હિમાંશી શેલતનું વ્યક્તિત્વ અને સર્જન

ડૉ. નીતિન રાઠોડ
આસિસ્ટન્ટ પ્રોફેસર,ગુજરાતી વિભાગ,
ડૉ. એ.પી.જે. અબ્દુલ કલામ સરકારી કોલેજ,
સિલવાસા- 396230,
યુ.ટી. ઓફ દાદરા એન્ડ નગર હવેલી.
મો.9879779580
Email: ngr12687@gmail.com

અનુઆધુનિક ગુજરાતી ટૂંકી વાર્તામાં- દક્ષિણ ગુજરાતના સ્ત્રી વાર્તાકારોમાં બે નામ મહત્વના છે. એક 'હિમાંશી શેલત' અને બીજું 'મોના પાત્રાવાળા'. આ બેમાંથી આજે મારે આધુનિકોત્તર વાર્તાકાર, નવલકથાકાર, ચરિત્રકાર, વિવેચક તથા સમાજસેવિકા હિમાંશી શેલત વિશે વાત કરવી છે.

હિમાંશી શેલતે લખ્યું છે કે, 'બા મારે મન આ પૃથ્વી પરની વહાલામાં વ્હાલી વ્યક્તિ. અમને છોડીને હમણાં ગઈ. એની જીવન પ્રીતિનો, ઉત્સાહનો, ચાહવાની પ્રબળ શક્તિનો, ઉદારતાનો અને વાંચન પ્રેમનો વગેરેનો મારા પર એનો જબરજસ્ત પ્રભાવ છે'('કંઇક કહેવાનું હજી બાકી છે…' કેફિયત-સર્જન પ્રક્રિયા અને નારી ચેતના, સંપાદક-ઉષા ઉપાધ્યાય, પાર્શ્વ પબ્લિકેશન્સ, અમદાવાદ, આવૃત્તિ-૨૦૦૫, પૃ.૧૧૭) ઉપરના શબ્દો 'કંઇક કહેવાનું હજી બાકી છે…' નામની કેફિયતમાં હિમાંશી શેલતે પોતાની 'બા' વિશે કહ્યું છે. તેમના જીવનમાં પોતાની 'બા' અને દાદાજીનો વિશેષ પ્રભાવ રહ્યો છે. આવા હિમાંશી શેલાતનો જન્મ ૦૮-૦૧-૧૯૪૭ના રોજ સુરતમાં થયો હતો. તેમનું બાળપણનું નામ-મુક્તિ. પિતાનું નામ ઇન્દુલાલ શેલત અને માતા 'સુધા બહેન શેલત'. પિતાએ દાદાનો જ વ્યવસાય –પત્રકારત્વ આગળ ચલાવ્યો. દાદા દૈનિક(પ્રતાપ)ના તંત્રી હતા. તેથી ઘરમાં પુસ્તકોની અવર-જવર ચાલું રહેતી. ઘરમાં સ્ત્રીઓને ભણાવવાની દાદાજીની વિશેષ ચાહના. સંસ્કૃત શીખવવા માટે શિક્ષકને ઘેર બોલાવવામાં આવતો. પોતાનામાં વિદ્યાપ્રીતિ ઉત્તરી છે, તેમાં દાદાજીના સંસ્કારને લેખિકા કારણભૂત ગણે છે. કુટુંબના પારખું-વડીલ-દાદાજી અને પ્રેમાળ 'બા'-'મા' મળી આ બંનેય પાત્રોનો પોતાના જીવન-ઘડતરમાં મહત્વનો ફાળો માને છે.

હિમાંશી શેલતે પ્રાથમિક શિક્ષણથી લઈને અનુસ્નાત્તક સુધીનો અભ્યાસ સુરતમાં કર્યો. સુરતની એમ.ટી.બી. કૉલેજમાં અંગ્રેજી વિષય સાથે બી.એ. અને એમ.એ. કર્યું અને તે જ કોલેજમાં અંગ્રેજીની અધ્યાપિકા તરીકે જોડાય છે. 'મહેતા સાહેબ' જેવા ગુણારાગી વ્યક્તિના સંપર્કમાં આવવાથી જીવન અને સમાજ વિશે ઘણું જાણવા મળ્યું છે. પોતાની જીવનને જોવાની એક અલગ દૃષ્ટિ વિકસી હોવાથી જીવનભર લગ્ન ન કરવા અને કરે તો બાળકો તો ન જ જોઈએ જેવી દ્રઢ નેમ રાખીને તે આગળ વધે છે. અને જે નારીના જીવનમાં પ્લેટફોર્મ પર રઝળતા બાળકોને પોતાના બનાવવાની ઈચ્છા હોય તે સ્ત્રી કેવી રીતે સંતાન ઈચ્છે? હિમાંશી શેલતનું જીવન અનાથ બાળકોને તથા લાચાર સીઓને મદદરૂપ થવામાં વીત્યું છે. તેમાં જન્મ તારીખ વગરના બાળકોને શાળામાં દાખલ કરવા તથા શ્રમિક પરિવારની સ્ત્રીઓને મદદ કરવી વગેરે પ્રસંગોમાં તેમનું યોગદાન જોઈ શકાય છે. સામાજિક વિવિધ સંથાઓ સાથે રહીને તેમને વિવિધ એવા નિમ્ન વર્ગના લોકો માટે સેવાના કાર્યો કર્યા છે.

સાહિત્ય સર્જન ક્ષેત્રે તેઓ 'Ph.D.' પૂર્ણ કર્યા બાદ પ્રવૃત્ત થયા. પહેલા તેમને સાહિત્યનો ગહન અભ્યાસ કર્યો. ત્યાર બાદ સાહિત્યના વિવિધ સ્વરૂપોમાં ખેડાણ કર્યું. નવલકથા, વાર્તા, લઘુનવલ, સ્મરણકથા એમ વિવિધ સ્વરૂપોમાંથી તેમને વાર્તા સ્વરૂપમાં વિશેષ સર્જન કર્યું છે અને કરે છે. આ સ્વરૂપ વિશે નોંધે છે કે, 'અકળાવનારી પરિસ્થિતિમાં વાર્તાલેખને મને સંભાળી છે' આ વાત તેમના વાર્તા સર્જનને જોતાં વધુ પ્રતીતિકર લાગે છે. આધુનિકોત્તર વાર્તા ક્ષેત્રે તેમને આઠ- જેટલા વાર્તાસંગ્રહો આપ્યાં છે. જેમકે-

**૧.અંતરાલ**

**૨.અંધારી ગલીમાં સફેદ ટપકાં**

GRAND ACADEMIC PORTAL
RESEARCH JOURNALS

GAP भाषा
A MULTILINGUAL JOURNAL OF RESEARCH
( ISSN – 2582-8770 )
Globally peer-reviewed and open access journal.

૩.એ લોકો

૪.સાંજનો સમય

૫.પંચવાયકા

૬.ખાંડણિયામાં માથું

**૭. ગર્ભગાથા ૮.ઘટના પછી** આ ઉપરાંત **છ-અગ્રંથસ્થ** વાર્તાઓ એમ કુલ મળીને **૧૩૩ જેટલી** વાર્તાઓ આપી છે. નવલકથામાં **'આઠમો રંગ'** તથા લઘુનવલમાં **૧. ક્યારીમાં આકાશપુષ્પ અને કાળા પતંગિયાં અને ૨. સપ્તધારા** આપી છે. તેમને **ત્રણ સ્મરણકથાઓ** આપી છે-૧.પ્લેટફોર્મ નંબર ચાર, ૨.વિક્ટર અને ૩. એકડાની ચકલીઓ. આ ઉપરાંત દસેક સંપાદનો, ત્રણ અનુવાદગ્રંથ, બે વિવેચન પુસ્તકો તથા બાળસાહિત્ય ક્ષેત્રે આપેલ પ્રદાન ધ્યાનપાત્ર છે. નંદીગ્રામ સાથેના અનુભવને કારણે તેમને **'સ્વામી અને સાંઈ'**, **'પહેલો અક્ષર'** જેવાં મહત્વના સંપાદનો આપ્યાં. સાહિત્યમાં મહત્વના પ્રદાનને કારણે તેમને દિલ્હી સાહિત્ય અકાદમીનો એવોર્ડ અને બેંગ્લોર કામધેનું એવોર્ડ ઉપરાંત સાહિત્ય અકાદમી અને સાહિત્ય પરિષદ તરફથી વિવિધ પારિતોષિક મળ્યાં છે.

હિમાંશી શેલતનું મહત્વનું પ્રદાન ટૂંકી વાર્તા ક્ષેત્રે છે. તેમની વાર્તાઓમાં -'સુવર્ણફળ', 'અંધારી ગલીમાં સફેદ ટપકાં', 'અકબંધ', 'બળતરાનાં બીજ', 'રેશમી રજાઈમાં બાકોરું', 'મૃત્યુદંડ', 'મુઠીમાં', 'કિંમત',' 'બારણું', 'સાંજનો સમય' વગેરે વાર્તાઓ નોંધપાત્ર છે. 'અંધારી ગલીમાં સફેદ ટપકાં' વાર્તાસંગ્રહ અને વાર્તા બંનેય પોખાયા છે. તેમના વાર્તા સાહિત્યના વિવિધ પાસાઓ પર અભ્યાસ કરી અનેક અભ્યાસીઓએ એમ.ફિલ. –પીએચ.ડી.ની પદવી પ્રાપ્ત કરી છે. તેમની વાર્તાઓ 'આધુનિક વાર્તાઓ' કરતાં કેવી રીતે જુદી છે અથવા તેમની વાર્તાઓના મુખ્ય સંવેદનો કયા છે, તે હવે જોઈએ.

૧-તેમને વાર્તાઓના સર્જન દ્વારા એ વાત પર ખાસ ભાર મુક્યો કે સ્ત્રી પણ એક વ્યક્તિ છે. માણસ છે. તેને ભોગવવાના સાધનરૂપ ન માનવામાં આવે. હિમાંશી શેલત નારીવાદ સંદર્ભે વિચારે છે કે, 'કશા ભેદભાવ વગર એક નારીની વ્યક્તિ તરીકે પ્રતિષ્ઠા, આ વ્યક્તિને વિકાસની એ તમામ તકો મળે જે બીજી વ્યક્તિને અર્થાત્ પુરુષને મળે છે. જીવનનો અર્થ એ પોતાની રીતે પામવા મથે. શોષણ કરે નહીં અને શોષણનો પ્રતિકાર કરે. પૂરી સજાગતાથી એ વ્યવહાર જીવન અને સ્નેહના જીવનમાં પ્રવૃત્ત થાય. તે આ અભિગમનો મુખ્ય સૂર છે.' (અધીત બાવીસ ત્રેવીસ, જગદીશ ગૂર્જર(સંપાદક), ગૂર્જર પ્રકાશન, અમદાવાદ, પ્ર.આ.૨૦૦૦, પૃ.૨૫) આ અભિગમના હિમાંશી શેલતના સૂર સાથે આપણે સહમત થવું પડશે. આ સૂર તેમની એકથી વધુ વાર્તાઓમાં પણ જોવા મળે છે. જેમકે- દાહ, બળતરાના બીજ વગેરે.

૨-લગ્ન ન કરતી એવી સ્ત્રીઓને સમાજ કેવી નજરથી જોવે છે તથા લગ્નેત્તર સંબંધો સ્ત્રીને કેવા થકવી દે છે? તે બાબત પણ તેમની વાર્તામાં આલેખાઈ છે. તેનું સચોટ ઉ.દા. 'ઈતરા' વાર્તા છે.

૩-બળાત્કાર જેવી ઘટના જે સ્ત્રી સાથે બને છે, તેને તો એ દઝાડે છે સાથે સાથે તેના પરિવારને પણ એ ઘટના દાઝ આપે છે. આ બાબત મૃત્યુદંડ'વાર્તામાં જોઈ શકાય.

૪-સ્ત્રીનું શરીર તેનું સૌથી મોટું દુશ્મન છે. તે સંદર્ભે તેને જે સહન કરવાનું આવે છે, તે વાત એકથી વધુ વાર્તામાં નિરૂપાઈ છે.

૫-સમાજના રૂઢિગત ખ્યાલો, વગર ઈચ્છાએ લગ્નજીવન વઢેરતી સ્ત્રી તથા સ્ત્રીના પોતાના મનમાં ઘર કરી ગયેલા ખ્યાલો. વગેરે બાબતો તેમની વાર્તામાં જોવા મળે છે. લેખિકાએ નિષ્પક્ષ રહીને સ્ત્રી અને પુરુષ બંનેય ને આલેખ્યા છે, એવું તેમની અકબંધ, બળતરાના બીજ', સાંજનો સમય વગેરે વાર્તાઓમાં જોઈ શકાય છે.

૬-નોકરી કરતી સ્ત્રી, લગ્ન ન કરતી-એકલી રહેતી સ્ત્રી તથા નાની પણ સંવેદનની દૃષ્ટિએ મહત્વની એવી ઘણી બાબતોને તેમને આલેખી છે. ઈતરા અને દાહ વાર્તા તેના ઉ.દા. છે.

૭-વગર ઈચ્છાએ વૈશ્યાજીવનમાં ધકેલાતી નારીનું મનોજગત એકથી વધુ વાર્તાઓમાં સચોટ રીતે રજૂ થયું છે. જેમકે 'કિમત' અને 'બારણું' વાર્તામાં તે સંવેદન રજૂ થયું છે. અહીં મારે એ નોંધવું જોઈએ કે 'ટોઇલેટ એક પ્રેમ કથા' ફિલ્મ અત્યારે બની પરતું હિમાંશી શેલતની 'બારણું' વાર્તામાં તે સંવેદના ખૂબ જ પહેલાં આલેખાઈ છે.

૮-આ ઉપરાંત ગ્રામીણ સ્ત્રી, શહેરી સ્ત્રી, કસબાની સ્ત્રી વગેરેની સમસ્યાઓને હિમાંશી શેલતે કલાત્મક રીતે આલેખી છે. કસબાની સ્ત્રીનું જીવન અને વ્યક્તિત્વ 'મુઠીમાં' વાર્તામાં નિરૂપાયું છે.

આમ વિષયવસ્તુ, શૈલી, ટેકનીક વગેરેને લીધે તે અનુ આધુનિક વાર્તાકારોથી જુદા પડતા વાર્તાકાર છે. તેઓ વાર્તાના સંદર્ભે શું વિચારે છે તે જુઓ- 'ટૂંકી વાર્તાના સ્વરૂપનું મને ભારે ખેંચાણ રહ્યું છે. અત્યંત મર્યાદિત ફલક પર તીવ્ર અનુભૂતિની ક્ષણોને આછા લસરકાથી આલેખવાનો પડકાર ઝીલવાનું મને ગમે છે. જૂની કે નવી, ઘટનાવાળી કે વગરની- વાંચવાની ઈચ્છા સાદ્યંત ધબકતી રાખી શકે તે વાર્તા- એવી મારી પ્રમાણિક માન્યતા છે. વાંચતાં જ કંટાળો આવે, અતિશય કષ્ટ પડે અને જેમાં બૌદ્ધિક વ્યાયામથી વિશેષ કશું પ્રાપ્ત ન થાય એ ખરેખર વાર્તા નથી જ એમ કહેવામાં હું આધુનિક નહીં ગણાઉં તો વાંધો નહીં. વાંચવાનો રસ સાવ સુકાઈ જાય એટલી હદે પહોંચતી ક્લિષ્ટતા, ટેકનિકની વધુ પડતી ચિંતા અને આળપંપાળ કે ભાષાના આંજી દે એવા ઝગઝગાટ કે ચબરાકીની તરફેણમાં હું નથી.'(અંતરાલ'ની પ્રસ્થાવનામાંથી- વાર્તાવિશેષ: હિમાંશી શેલત, શરીફા વીજળીવાળા, પૃ.૧૬૬)

હિમાંશી શેલતના વાર્તા સંદર્ભેના આ વિચારો તેમની વાર્તામાંથી પસાર થતા સાચા લાગે છે. કદાચ પોતે વાર્તાકાર તરીકે જે ઉચાઈ પ્રાપ્ત કરી તેના પાયામાં આ વિચાર રહેલો છે. એવું કહી શકાય. તેમની વાર્તાઓના સંપાદન નિમિત્તે શરીફા વીજળીવાળા તેમની વાર્તાકળા બાબતે નોંધે છે કે 'સામાજિક વાસ્તવને કળાના વાસ્તવમાં રૂપાંતરિત કરતા આ સર્જકની વાર્તાઓમાં પ્રતિબદ્ધતા અને કળાત્મકતાનું વિરલ મિશ્રણ જોવા મળે છે. વણખેડાયેલા વિષયવસ્તુ સાથે કામ પાડતાં હિમાંશી શેલત વાર્તાકાર તરીકે સતત વિકસતાં રહ્યાં છે. એમની વાર્તાઓ સંવેદનશીલ ભાવકને દિવસો સુધી અજંપ બનાવી શકે છે. ગુજરાતી સાહિત્યમાં બહુમુખી પ્રદાન કરનાર હિમાંશી શેલત ગુજરાતી ટૂંકી વાર્તાનું જ નહીં, પણ ભારતીય ટૂંકી વાર્તાનું એક અતિ મહત્વનું નામ છે.'( પૃ.૩૨) જે સર્વથા ઉચિત છે.

પ્રેમ, જીવન, સમાજ, જીવનરીતિ તથા માનવતા વિશે પોતે બધાથી અલગ વિચારો ધરાવતા આ વાર્તાકાર જેટલા મનુષ્ય પ્રત્યે સંવેદનશીલ છે તેટલા જ પ્રાણીઓ-પક્ષીઓ અને વૃક્ષો પ્રત્યે છે. લગ્ન ન કરવાનું વિચારતા હિમાંશી શેલતે લગભગ-ઇ.સ.૧૯૯૫માં નંદીગ્રામમાં વિનોદ મેઘાણી સાથેના સંપર્કમાં આવ્યા ને લગ્ન કર્યા. પરંતુ સુડતાળીસ વર્ષે લગ્ન જીવનમાં પ્રવૃત્ત થતી હિમાંશી શેલતનો લગ્નસંસાર લાંબો ચાલ્યો નહીં. વિનોદ મેઘાણીનું હૃદયરોગના હુમલાને કારણે અવસાન થાય છે. હવે તે વલસાડ ખાતે એકલા જ જીવન વિતાવે છે. હાલ તેઓ સર્જનમાં પ્રવૃત્ત છે. છેલ્લે તેમની આત્મકથા 'મુક્તિવૃત્તાંત' આવી. 'મુક્તિવૃત્તાંત' આત્મકથા વાંચતા આપણને પેલી વાર્તાકાર હિમાંશી શેલતની ભાષા સાંપડે છે. પરંતુ આ આત્મકથામાં એક સ્ત્રી સમાજ, જીવન, પ્રેમ તથા બીજી સ્ત્રીઓ વિશે જે વિચારે છે તે વાંચતા તેમના વિચારોને સલામ કરવાનું મન થાય છે. તેના થોડાક પરિચ્છેદ વાંચીને મારી વાત અહીં પૂરી કરું...

-'માતૃપદ પ્રાપ્ત ન થાય ત્યાં લગી સ્ત્રી અધૂરી છે એ ખ્યાલને સમાજે અને પરિવારે ઘૂંટીને એ હદે ઘેરો બનાવી દીધો કે ખુદ સ્ત્રીને પણ એ અપૂર્ણતા ખટકવા માંડે. મારી કેટલીક બુદ્ધિમાન વિદ્યાર્થીનીઓને મેં સંતાનને અભાવે બેહાલ થતી જોઈ છે.'(પૃ. ૪૦)

-'સોના-ચાંદી-હીરામાં અને કીમતી વસ્ત્રોમાં દટાયેલી સ્ત્રી મને અતિશય દયનીય લાગી છે. સફેદ વાળ અને કરચલીઓથી ડરતી, સારા નહીં દેખાઈએ તો વરની નજર બહાર ભટકશે એવી વાહિયાત ફિકરમાં જીવતી સ્ત્રી માટે કરુણભાવ જાગે.'(પૃ.૪૧)

આવા ઉત્તમ ગદ્યની રચના કરી રહેલા હિમાંશી શેલતને ખરેખરના પ્રથમ હરોળના વાર્તાકાર કહીશું તો તે અતિશયોક્તિ નહીં કહેવાય.

## સંદર્ભ

૧) મુક્તિ-વૃત્તાંત, આત્મકથા, અરુણોદય પ્રકાશન, અમદાવાદ, પ્રથમ આવૃત્તિ- જાન્યુઆરી-૨૦૧૬
૨) સર્જન પ્રક્રિયા અને નારી ચેતના (કેફિયત), સંપાદક-ઉષા ઉપાધ્યાય, પાર્શ્વ પબ્લિકેશન્સ, અમદાવાદ, આવૃત્તિ-૨૦૦૫,
૩) ''મુક્તિ-વૃત્તાંત': આપણા આત્મચરિત્રસાહિત્યનું મુક્તવૃત્તાંત', ઉત્પલ પટેલ, 'પરબ', સપ્ટેમ્બર- ૨૦૧૬
૪) મુક્તિ-વૃત્તાંત-હિમાંશી શેલત, બિન્દુ ભટ્ટ, 'પ્રત્યક્ષ', એપ્રિલ-જૂન,૨૦૧૬
૫) શબ્દસૃષ્ટિ-દીપોત્સવી વિશેષાંક, ઓક્ટોબર-નવેમ્બર,૨૦૦૯
૬) આધુનિકોત્તર ગુજરાતી ટૂંકી વાર્તા, ડૉ. એલ.એસ. મેવાડા, પાર્શ્વ પબ્લિકેશન,અમદાવાદ, પ્ર.આ.૨૦૧૩

